VIKIPEDIYA

# Frakiy tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Frakiy tili**, frakiyadakiya tili — qad.da Bolqon yarim orolining shim.sharqida, shuningdek, Kichik Osiyoning shim.gʻarbida yashagan hindevropa qabilalari — frakiyaliklar tili; miloddan avvalgi 6—3-asrlarga mansub, yunon yozuvida yozilgan, izohlanishi qiyin bir qancha yozuvlar, antik va vizantiyalik mualliflar asarlaridagi koʻplab atokli nomlar, hoshiyaviy sharxlar, keyingi antik davr vrachi Dioskorid roʻyxatidagi dakcha oʻsimlik nomlari orqali maʼlum ulik til. Hindevropa tillari oilasi tarkibidagi alohida guruhni tashkil etadi.

Bolgar, rumin, rus olimlari tomonidan Frakiy tilining bir qator fonetik, leksik, morfologik xususiyatlari aniqlangan; yaxlit bogʻliq matnlar yoʻkligi sababli sintaktik jihatlari amalda oʻrganilmagan. Frakiy tili elementlari (substrati) hozirgi bolqon tillarida (asosan, rumin va alban tillarida) saqlanib qolgan. FRAKIYA (yun. Thrake, lot. Thracia) tarixiy viloyat, Bolqon ya.o.ning sharqiy qismida, Egey, Qora va Marmar dengizlari oʻrtasida joylashgan. Qadimda F. hududida frakiyaliklar istiqomat qilgan. Milodiy 46 yilda Rim imperiyasi provinsiyasiga aylangan. 395 yildan Vizantiya imperiyasi tarkibida. 6-asrda F.ga slavyanlar kuchib kelgan. F. qisman Birinchi Bulgʻor podsholigi (680—1018) tarkibiga kirgan. 1204 yil F. qisqa mudsat Lotin imperiyasi tarkibida boʻlib, koʻp oʻtmay 15-asrda usmonli turklar tomonidan bosib olingan. 1878 yildagi Berlin kongressi qaroriga binoan, F.ning bir qismi Sharqiy Rumeliyaga kirgan, lekin, asosiy qismi Usmonlilar imperiyasi tarkibida qolgan. 1Bolqon urushi (1912— 13) dan soʻng London tinchlik shartnomasiga asosan, F. butunlay Bolgariya tasarrufiga oʻtgan. 2Bolqon urushidan soʻng Buxarest sulh shartnomasiga binoan, F.ning gʻarbiy qismi Gretsiyaga berilgan. BolgariyaTurkiya oʻrtasidagi 1913 yilgi Konstantinopol tinchlik shartnomasiga binoan, F.ning sharqiy qismi Lozengrad, Loʻliburgʻaz va Adrianopol (Edirne) bilan Turkiya tasarrufida. Bolgariyada esa F.ning gʻarbiy qismi Dedeogʻoch va PortoLagos posyolkalari bilan qolgan. ljahon urushi (1914—18) dan soʻng F.ning gʻarbiy qismi Bolgariyadan Gretsiyaga, 1920 yildagi Sevr sulh shartnomasiga binoan F.ning sharqiy kismi esa Adrianopol bilan (boʻgʻozlar orasidagi tor yoʻlakdan tashqari) Gretsiyaga topshirilgan. 1919—22 yillardagi GretsiyaTurkiya urushida Gretsiyaning magʻlubiyati tufayli 1923 yildagi Lozanna tinchlik shartnomasiga koʻra, Sharqiy F. Adrianopol bilan (Maritsa daryosigacha) Turkiya tarkibiga kiritilgan. Gʻarbiy F. (Qoraogʻochsiz) Gretsiyada qoldi, Bolgariyada esa ichki F.ning bir qismi saqlanib qolgan. Bu chegaralar Ikkinchi jahon urushidan keyin ham saqlanib qolgan.[1]

## Manbalar


1. "Frakiy tili" *OʻzME*. F-harfi (http://n.ziyouz.com/books/uzbekiston_milliy_ensiklopediyasi/O'zbekiston%20Milliy%20Ensiklopediyasi%20-%20F%20harfi.pdf) Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil




*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*

*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/*

